ווייסרוסלענדישע ביכער-קאמער בא דער
ווייסרוסלענדישער מעלוכע-ביבליאָטעק

א. קירזשניץ



# די יידישע פּרעסע אין ראַטנפאַרבאַנד

(1927—1917)

מינסק — 1928

ווייסרוסלענדישע ביכער-קאמער באַ דער
ווייסרוסלענדישער מעלוכע-ביבליאָטעק

א. קירזשניץ

# די יידישע פרעסע אין ראַטנפֿאַרבאַנד

(1917—1927)

מינסק — 1928

# פֿאָרוואָרט.

אין דערדאָזיקער רעשימע האָבן מיר געשטרעבט צו פֿאַרצייכענען די גאַנצע פעריאָדיק אין יידיש, וואָס איז דערשינען אַף דער טעריטאָריע פֿונם ראַטנפֿאַרבאַנד אין די יאָרן 1917—1927. און האַגאַם צו דער אַרבעט האָבן מיר זיך באַנוצט מיט אַלע גרעסערע מאָסקווער און לענינגראַדער אַקאַדעמישע ביבליאָטעקן, מעלוכישע, פאַרטעישע און געזעלשאַפֿטלעכע אַרכיוון, און אויך מיט אייניקע רייכע פריוואַטע פעריאָדיק-זאַמלונגען [1], פֿונדעסטוועגן איז ניט אויסגעשלאָסן, אַז די רעשימע, איבערהויפט פֿאַר די יאָרן פֿונם בירגער-קריג, איז ניט אינגאַנצן פֿול. ס'איז גאַנץ מעגלעך, אַז איינצלנע אויסגאַבעס האָבן מיר דורכגעלאָזן[2], און אַנדערע—פֿאַרצייכנט מיט די אָדער יענע פעלערן. איבערהויפט זיינען מיר ניט זיכער מיט די פראָנט-אויסגאַבעס און דער קאָמיוגישער פרעסע פֿאַר די יאָרן 1920—1921, ווען דער גרעסטער טייל קאָמיוגישע צייטשריפֿטן זיינען דערשינען אַמאָל ווי זעלבסטשטענדיקע אויסגאַבעס, און אַמאָל ווי „זייטלעך“ אין די אַלגעמיינע אָרטיקע פרעסע-אָרגאַנען.

אין דער רעשימע ווערן די צייטשריפֿטן געבראַכט אין אַ שטרענג כראָנאָלאָגישן סיידער. אויב אָבער די גענויע דאַטע, ווען די צייטשריפֿט האָט אָנגעהויבן צו דערשיינען, איז ניט פֿעסטגעשטעלט, ווערט זי געבראַכט צום סאָף פֿון געגעבענעם כוידעש; ווען אויך דעם כוידעש האָט זיך

---

1) אַ כוץ דער אייגענער פעריאָדיק-זאַמלונג, האָבן מיר זיך באַנוצט מיט די רייכע און ווערטפֿולע קאָלעקציעס פֿון די כ"כ: אַבע לעוו, ז. ראַטנער, ש. נעפאמניאַשצי, ש. שאַפּיראָ, מ. קאַדישעוויטש (כאַרקאָוו) און מ. אייזנשטאַט. די אַלע אָנגערופֿענע כאַווירים, ווי אויך די כ"כ ל. גאָלדבערג, ג. טיאָמקינאַ (קאָמאַקאַדעמיע), ה. שאַפּיראָ (אַלפֿאַרבאַנדישע לענין-ביבליאָטעק), ס. בראַוואָרסקאַיאַ (לענינגראַדער רעוואָלוציע-מוזיי), א. נאָדעל (כאַרקאָווער מעלוכע-ביבליאָטעק), א. פּאַלייעס—(ווייסרוסלענדישער מעלוכע-מוזיי), ריוועס, ד. מאָנין, א. קושניראָוו, א. גורשטיין, א. סאַפּראָ, מ. לעוו („שול און בוך“), כ. לייבאָוויטש („קולטור-ליגע“, קיעוו), ש. זשוקאָווסקי (בערדיטשעוו), שאָלעם לעווין (האָמעל), ש. קופערשמיד (בעלאָצערקאָוו), ע. וואָלאָוואַי (טאַשקענט), כ. שניידערמאַן (באַקו) און כ. שאַיעוויטש (באַלטע), וועלכע האָבן אונדז אַקטיוו מיטגעהאָלפן באַם קלייבן די מאַטעריאַלן און מיט פאַרשיידענע אָנווייזונגען, דריקן מיר אויס אונדזער כאַווערשן דאַנק.

2) אזוי, לעמאשל, האבן מיר פֿאר 1919 דורכגעלאָזן די צייטשריפֿטן: „דער יידישער קאמוניסט“, אדעס, „קאַמף“, מאָנאַטלעכער זשורנאַל, מאָסקווע-קיעוו און „יונגער קאָמוניסט“, מאָסקווע-קיעוו, וועגן וועלכע ס'ווערט דערמאָנט אינם „טאָג פֿון דער ראַטן-פראָפּאַגאַנדע“ (זע נומ. 127); ווייל ס'זיינען פֿאַראַן ערנסטע ספייקעס, צי די אנגערופענע צייטשריפטן זיינען ביכלאל דערשינען; פֿון די 8 איינמאָליקע אויסגאבעס „אויס אַמעראַצעס“, וואָס זיינען דערשינען אין אוקראינע אין 1925—1927, זיינען 2 דורכגעלאָזן, ווייל מיר האָבן בעשום אויפן ניט געקאָנט אָפּזוכן זייערע שפּורן.

ניט איינגעגעבן פֿעסטצושטעלן, ווערט די צייטונג געבראַכט צום סאָף פֿונם
געגעבענעם יאָר.

בּיכלאַל האָבן מיר געשטרעבט צו פֿאַרצייכענען בלויז די פּ ע ר י אָ-
ד י ש ע אויסגאַבעס פֿאַר די אָנגעוויזענע רעוואָלוציע-יאָרן. דיסקאָנטירנדיק
אָבער די ספּעציפֿישע באַדינגונגען פֿון דער ערשטער העלפֿט פֿונם דאָזיקן פּע-
ריאָד, האָבן מיר געפֿונען פֿאַר צוועקמעסיק און נויטיק איינצושליסן אין דער
רעשימע אויך אַ ריי אויסגאַבעס, וואָס זיינען אָפּיציעל באַצייכנט, ווי „זאַמל-
העפֿטן" און „זאַמלונגען", ווייל, אַכוץ אָט דערדאָזיקער קאָפּן-שורע, אונטער-
שיידן זיי זיך פֿאַקטיש ניט מיט קיין זאך פֿון אַסאַך אַנדערע איינמאָליקע אויס-
גאַבעס אָדער צייטשריפֿטן, וואָס פֿון זיי איז מער ווי איין נומער ניט דערשינען.

אַלע אויסגאַבעס, אַכוץ די באַצייכנטע מיט אַ שטערנדל[3], זיינען באַ-
שריבן געוואָרן „de visu", און, אַף וויפֿל ס'איז געווען מעגלעך, לויט פֿ ו ל ע
ק אָ מ פ ל ע ק ט ן. מע דאַרף אָבער באַמערקן, אַז אַזעלכע פֿאַרמאָגן די
מאָסקווער און לענינגראַדער ביבליאָטעקן, ניט אויסגעשלאָסן די צענטראַלע
מעלוכישע ביכער-פּאַלאַטע, ניט פֿון אַלע צייטשריפֿטן, איבערהויפּט פֿאַר די
יאָרן 1917-1921.

ביז די יאָרן 1922-1925 האָבן ס'ראָוו צייטשריפֿטן אָפּט געביטן זייער
פֿאָרמאַט, צאָל זייטן, פּרייז, דרוקעריי, רעדאַקציע א. ד. גל., אָבער צוליב
מאַנגל אין פּלאַץ איז געווען אומעגלעך צו פֿאַרצייכענען אַ ל ע ענדערונגען,
און מיר האָבן געמוזט באַנוגענען זיך מיט אָנווייזן בלויז די מער וויכטיקע.

דער נאָמען פֿון די צייטשריפֿטן און זייערע אונטערקעפּלעך ווערן גע-
געבן א י ן אָ ר י ג י נ אַ ל (אַכוץ, נאַטירלעך פֿון יענע, וועלכע מיר האָבן
ניט געזען), דער פֿאָרמאַט—אין סאַנטימעטערן און די אַנאָטאַציעס—אין פֿיר-
קאַנטיקע קלאַמערן.

קעדיי צו פֿאַרגרינגערן דאָס באַנוצן זיך מיט דער כראָנאָלאָגישער רע-
שימע, גיבן מיר צו איר אַן אַלעפֿבייז—און געאָגראַפֿישן אָנווייזער. די ציפֿער
אין זיי, ווי אויך אין נעמען-אָנווייזער, באַווייזן דעם סיידער-נומער, אונטער
וועלכן מע דאַרף זוכן די געגעבענע צייטשריפֿט אָדער נאָמען אין דער כראָ-
נאָלאָגישער רעשימע.

מיר באַנוצן זיך מיט דער געלעגנהייט און בעטן אַלע כאַווייריִם, וועל-
כע ס'וועלן באַמערקן אין דער רעשימע די אָדער יענע גרייזן און פֿעלערן,
מודיע זיין אונדז וועגן דעם און, אויב ס'וועט זיין מעגלעך, צושיקן (אַפֿן
אַדרעס פֿון דער ווייסרוסלענדישער מעלוכע-ביבליאָטעק) צו איין עקז. פֿון די צייט-
שריפֿטן, וואָס עס פֿעלן אין רעשימע, אָדער וואָס זיינען באַצייכנט מיט
אַ שטערנדל.

---

[3] ניט באַצייכנט מיט אַ שטערנדל זיינען אויך 5 צייטשריפֿטן, וועלכע זיינען באַשריבן
לויט קאָפּיעס, וואָס די קאַטעדרע פֿאַר דער אידישער קולטור באַ דער אוקראַינישער וויסנשאַפֿט-
לעכער אקאדעמיע האָט צוגעשיקט פֿאַר דער פּרעסע-אויסשטעלונג אין קעלן.

# די יידישע פרעסע אין ראטנפארבאנד אין 1917—1927 *).

## כראנאלאגישע רעשימע.

### 1917.

1. **אונדזער לעבן.** עלפטער יארגאנג. אדעס רעד. ש. האכבערג. דרוי-קעריי „אונדזער לעבן". 4. זייטן (54×35). פרייז 7 קאפ.
[ציאניסטיש-פריינטלעכע טעגלעכע צייטונג. פון 1907 יאר דערשינען אין ווארשע; פון זומער 1916—אין אדעס; אפגעשטעלט זיך סאף 1917].

2. **דער סאציאל דעמאקראט.** צענטראל-ארגאן פון דער יודישער סאציאל דעמאקראטישער ארבעטער-פארטיי (פועלי ציון) אין רוסלאנד. מאסקווע. 1-טע מאסקווער יידישע דרוקעריי פון ש. י. באקשטיין. 1 זייט (45×35).
[נומ. 1 דערשינען דעם 5 מארט 1917; פון נומ. 2—4 זייטן, פרייז 8 קאפ.; פון נומ. 8 דערשינען אין קיעוו, זעצעריי פון דער א. ס. ד. א.-פ. געדרוקט בא כ. גלויבערמאן; אפגעשטעלט זיך אפן נומער 18 פון 10 נאיאבר 1917].

3. **די ארבעטער-שטימע.** צענטראל-ארגאן פון בונד. פעטראגראד. דרוקעריי י. א. אבעלסאן. 2 זייטן (61×46). אומזיסט.
[נומ. 1 דערשינען דעם 8 מארט 1917; פון נומ. 2—4 זייטן (36×32), פרייז 8 ק.; פון נומ. 7—„דערשיינט דערווייל צוויי מאל אין וואך"; נומ. 45 (יובילי-נומער) דערשינען אין זשורנאל-פארמאט (30×22) אין 32 זייטן; אפגעשטעלט זיך אפן נומער 51 פון 24 נאיאבר 1917].

4. **די שטימע פון בונד.** ארגאן פון מאסקווער קאמיטעט פון „בונד". מאסקווע. 1-טע מאסקווער יידישע דרוקעריי פון ש. י. באקשטיין. 2 זייטן (45×31). פרייז 5 קאפ.
[נומ. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 24 מארט 1917].

---

*) אויסצוג פון א גרעסערער ביבליאגראפישער ארבעט „די אידישע פרעסע", וועלכע נעמט ארום די פרעסע אין אידיש אין דער גארער וועלט, זינט זי איז אנטשטאנען (1667) ביז 1928.

5. **דאָס פרייע וואָרט.** קיעוו. פארלאג „דאָס פרייע וואָרט“. קיעווער דרוקעריי פון די יאָרשים יויסעף שענפעלד. 4 זייטן (44×32). פרייז 12 קאָפ.

[סאָציאַליסטישע צייטשריפט, דערשינען ניט נומערירט: מארט 1917 און 18 אַפרעל-1 מאַי 1917. דרוקעריי מ. בריסקער און טשערניאַק. 8 זייטן (42×30). פרייז 20 קאָפ.].

6. **דער יודישער סאָציאַליסט.** פארטיי-ביולעטען. ארויסגעגעבן דורכן צענטראלן קאָמיטעט פון דער יידישער סאָציאליסטישער ארבעטער-פארטיי (קיעוו). דרוק פון די יארשים יויסעף שענפעלד. 16 שפאלטן (29×22). פרייז 10 קאָפ.

[נומ. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 12 אַפרעל 1917].

7. **דאָס יידישע וואָרט.** א ליטעראריש-פאָליטיש-געזעלשאפטלעכע וועכנטלעכע צייטונג. מינסק. רעד.: נ. גערבאַווסקי, אויסגאַבע „דאָס יידישע וואָרט“. דרוקעריי פון מ. זיסמאַן. 24 שפאלטן (36×23).

[ציאָניסטישע צייטשריפט. נומ. 1 דערשינען דעם 27 אַפרעל, נומ. 3—דעם 12 מאַי, 1917].

8. **די נאַכריכטן פון כאַרקאָווער קאָמיטעט פון „בונד“.** כאַר-קאָוו. דרוקעריי מ. לאַכטמאַן. 4 זייטן (31×23). פרייז 6 קאָפ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 30 אַפרעל 1917; אָפגעשטעלט זיך אַפן נומ. 4 פון 29 יון 1917].

9. **פלוג-בלאַט.** קיעוו. דרוקעריי פון די יאָרשים יויסעף שענפעלד. 2 זייטן (52×35). פרייז 9 קאָפ.

[אָרטאָדאָקסישע אומפעריאָדישע אויסגאַבע. נומ. 1 דערשינען ............ נומ. 2—דעם 28 אַפרעל 1917].

10. **יידישע נייע לעבן.** א מאָנאטלעכער זשורנאל פאר די אינטערעסן פון דעם יידישן פאָלק אין רוסלאנד. צווייטער יאָרגאנג. קיעוו. רע-דאקטאָר-ארויסגעבער—יויסעף זילבערבערג.

[ציאָניסטיש-אָרטאָדאָקסישע צייטשריפט. נומ. 1 דערשינען אַפרעל-מאַי 1917 מיט אַ מאָגן-דאָוויד און לאָזונג „ציון—אונדזער אידעאַל“. דערשינען אויך אין 1912, 1913 און 1914 צו 3 נומערן; נומ. 2-3 (לעצטער) דערשינען אין אַפרעל 1918 מיטן לאָזונג „אם אשכחך עמי—יישראל? תשכח ימיני—„אם לא אעלה את ירושלים על ראש שמחתי“. דרוקעריי „התחיה“. 37 זייטן (36×17). פרייז 75 ק. הומאָריסטישע ביילאַגע „הקיקיון“ (א נאַכט-בלאַט) נומ. 00. פרייז בחנם].

11. **דער יודישער אַרבעטער.** אן אָרגאַן פון באָריסאָגלעבסקער בונד. באָריסאָגלעבסק, טאַמבאָווער גוב.

[העקטאָגראַפירט. דערשינען איין נומער אין אַפרעל 1917].

12. **טאָגבלאַט.** טעגלעכע צייטונג אין פעטראגראד. רעד. ד-ר כ. ד. הורוויטש. ארויסגעבער—מ. י. זאקס. ד. כ. קאהאן, י. ש. אויזערמאן. דרוקעריי „טאגבלאט“ 4 זייטן (57×46). פרייז 12 קאפ.

[נומ. (10) 1 דערשינען דעם 7 מאַי 1917; פון נומ. (46) 37 ציאָניסטישע צייטונג. רעד.: י. גרינ-בוים; אָפגעשטעלט פאַר אויוער זיין דעם דעקרעט וועגן אַנאָנסן דעם 23 יאנוואַר 1918 און אָנגעהויבן ווידער צו דערשיינען אונטערן נאָמען „אונדזער טאָגבלאַט“. זע נומ. 152].

13. **דאָס פּראָפֿעסיאָנעלע לעבן.** וואָכנבלאַט. ארויסגעגעבן פֿון דער פּראָפֿעסיאָנעלער קאָמיסיע באַם צענטראַל-קאָמיטעט פֿון בונד. פּעטראָ-גראַד. דרוקעריי „פֿאָלקסבלאַט". 2 זייטן (32×46).

[נומ. 1 דערשינען דעם 12 מאַי 1917; נומ. 1 און 2 אַרויס ווי זייטלעך אין דער בונדי-שער „אַרבעטער-שטימע"; פֿון נומ. 3 (20 יונ) דערשינען וואָכנטלעך אין 8 זייטן (23×30), פּרייז 8 קאָפּ., אָפּגעשטעלט זיך אָפּן נומ. 16 פֿון 10 אָקטיאַבר 1917].

14. **דער וועקער.** אָרגאַן פֿון בונד פֿאַרן צאָפֿן-מאַירעוו-געגנט. מינסק. רעד. א. וויינשטיין. דרוקעריי ליוושיץ-באַרשאַי. 4 זייטן (33×46). פּרייז 8 קאָפּ.

[טעגלעכע צייטונג. נומ. 1 דערשינען דעם 12 מאַי 1917, ביזן 1 יוני ארויסגעגאַנגען 3 מאָל אין וואָך; פֿון 1 יוני רעד. מ. פֿרומקינא-וויכמאַן (עסטער); אין אַווגוסט און אָנהויב סענטיאַבר צייטווייליקער רעדאַקטאָר: א. קירזשניץ; פֿון 3 נאָיאַבר „אָרגאַן פֿון בונד", רעד. מ. פֿרומקינא און ה. י. העלפֿאַנד (א. ליטוואַק); אין דעקאַבר צייטווייליקער רעדאַק-טאָר: מ. וויינרייך; פֿון 1 יאַנוואַר 1918 „צענטראַל אָרגאַן פֿון בונד"; פֿון 24 יאַנוואַר ביזן 20 פֿעווראַל געווען אָפּגעשטעלט, און אָנשטאָט דעם „וועקער" איז אַרויס „דער נייער וועקער" (זע נומ. 48); אין דער צייט פֿון דער דייטשישער אָקופּאַציע (פֿון 26 פֿעווראַל 1918) דערשינען מיט דער קאָפּן-שורע „סאָציאַל-דעמאָקראַטישע צייטונג"; פֿון אָנהויב 1919 ביז נומ. 454 צייטווייליקער רעד.: א. סוועטיצקי; פֿון נומ. 469 (31 יאַנ-וואַר 1919) „צענטראַל אָרגאַן פֿון בונד אין ראַטן-רוסלאַנד"; פֿון נומ. 454 רעד.: מ. פֿרומ-קינא-וויכמאַן, דערשינען ביז נומ. 592 פֿון 7 יולי 1919; נאָך דער עוואַקואַציע פֿון מינסק (פֿון 7 סענטיאַבר 1919) אָנגעהויבן דערשיינען אין האָמעל דריי מאָל אין וואָך; סאָף יאָר צייטווייליקער רעד.: יאַנקל לעווין; אין 1920 אַרויס צייטווייליק אין מאָסקווע, אונטער דער רעדאַקציע פֿון מ. י. פֿרומקינא-וויכמאַן און נאָך דער פֿאַראייניקונג מיט די „פֿאַראייניקטע" צוזאַמען מיט מ. ליטוואַקאָוו; נאָך דער באַפֿרייונג פֿון ווייסרוסלאַנד פֿון די פּאָליאַקן דער-שינען ווידער אין מינסק; פֿון 21 אַפּרעל 1921, נאָך דער ליקווידירונג פֿון קאָמבונד, צוזאַמענגעגאָסן זיך מיטן „שטערן" (זע נומ. 88) און דערשינען, אַלס „אָרגאַן פֿון צענט-ראַל ביוראָ פֿון דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי (באָלשעוויקעס) און פֿון הויפּט-ביוראָ פֿון די אידישע סעקציעס אין ווייסרוסלאַנד"; אָפּגעשטעלט זיך דעם 6 נאָיאַבר 1925, ווען אָנשטאָט דעם „וועקער" האָט אין מינסק אָנגעהויבן צו דערשיינען דער טעגלעכער „אָקטיאַבר", (זע נומ. 301) ווי זייטלעך און באַזונדערע ביילאַגעס צום „וועקער" זיינען אין פֿאַרשיידענע צייטן דערשינען: „די רויטע יוגנט", „ביולעטען פֿון צ. ב. פֿון די אידסעקציעס באַם צ. ק. ר. ק. י. פּ.", „די אַרבעטער פֿרוי", „אונזער קולטור", „די רויטע נאָדל" א. א.].

15. **דער אידישער פּראָלעטאַריער.** וואָכנבלאַט, צענטראַל אָרגאַן פֿון דער אידישער סאָציאַליסטיש-טעריטאָריאַליסטישער אַרבייטער פּאַרטיי. קיעוו. דרוקעריי פֿון מ. בריסקער און א. טשערניאַק. 8 זייטן (31×45) פּרייז 20 קאָפּ.

[נומ. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 30 מאַי (12 יוני) 1917].

16. **דער אידישער פּראָלעטאַריער.** וואָכנבלאַט. צענטראַל אָרגאַן פֿון דער פֿאַראייניקטער אידישער סאָציאַליסטישער אַרבייטער-פּאַרטיי (ס. ס. און י. ס.). קיעוו. דרוקעריי פֿון מ. בריסקער און א. טשערניאַק. 8 זייטן (31×46). פּרייז 20 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 16 (29) יוני 1917; פֿון נומ. 2 זעצעריי פֿון דער פּ. א. ס. א. פּ. (ס. ס. און י. ס.), דרוקעריי פֿון גלויבערמאַן, 16 זייטן (21×28); נומ. 10 (לעצטער) אַרויס דעם 10 אָקטיאַבר 1917].

17. **אונזער וואָרט.** אָרגאַן פֿון אָדעסער ראַיאָן־קאָמיטעט (פֿאַראייניגטע אידישע סאָציאַליסטישע אַרבייטער־פּאַרטיי (ס. ס. און י. ס.), דרוקעריי „פּעטשאַטניק“ מ. קאזמאַן. (38×28). פּרייז 10 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 20 יוני 1917; פֿון נומ. 2 „אַרבייטער־צייטונג פֿאַר דרום־רוסלאַנד“; נומ. 6—דעם 28 סענטיאַבּר, אַרויס 7 נומערן].

*18. **די פֿרייע אידישע קהלה.** בלעטלעך געווידמעט דער קיִעווער קהלה. רעד. ג. גורעוויטש (גערשן באַדאַנעס).

[נומ. 2 דערשינען אין יוני 1917; נומ. 1 און 3 אַרויס אין רוסיש אין מאַי און יולי 1917].

19. **אַרבייטער־צייטונג.** אָרגאַן פֿון כאַרקאָווער ראַיאָן קאָמיטעט (פֿאַראייניקטע אידישע סאָציאַליסטישע אַרבייטער־פּאַרטיי (ס. ס. און י. ס.). ערשיינט דערווייל וועכענטליך. כאַרקאָוו. רעד.: רעדאַקטיר־קאָמיסיע. אַרויסגעבער—כאַרקאָווער קאָמיטעט „סערפּ“. דרוקעריי פֿון דער פּ. א. ס. א. פּ. 4 זייטן (45×31). פּרייז 10 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 6 יולי, נומ. 5—סאָף אַווגוסט 1917].

20. **זשיטאָמירער אַרבייטער־בלאַט.** ניט פּעריאָדישע אויסגאַבּע. אַרויסגעגעבן פֿון זשיטאָמירער קאָמיטעט „בונד“. זשיטאָמיר. 4 זייטן (53×36).

[נומ. 1 דערשינען דעם 5 יולי, נומ. 2 (לעצטער)—דעם 30 יולי 1917].

21. **דער קעמפֿער.** אָרגאַן פֿון יעקאַטערינאָסלאַווער ראַיאָן־קאָמיטעט (פֿאַראייניגטע אידישע סאָציאַליסטישע אַרבייטער־פּאַרטיי (ס. ס. און י. ס.). יעקאַטערינאָסלאַוו. פֿאַראַנטוו. רעד. מ. לאָסאָווסקי. זעצעריי פֿון דער צייטונג „דער קעמפֿער“. דרוק פֿון י. טורגמאַן. 4 זייטן (45×30). פּרייז 10 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 26 יולי. נומ. 10—דעם 1 דעקאַבּר 1917, אָפּגעשטעלט זיך אָנ־הויב 1918].

22. **דער אינטערנאַציאָנאַל.** אָרגאַן פֿון ראַיאָן־קאָמיטעט פֿון בונד פֿאַר יעקאַטערינאָסלאַווער, כאַרקאָווער, טאַווערישער גוב. און דאָנער געגענד. ערשיינט וואָכענטליך. יעקאַטערינאָסלאַוו. רעד, אַרויסג.: רעד. קאָלעגיום ביים ראַיאָן־קאָמיטעט פֿון בונד. דרוקעריי פֿון ע. ווילטער. 4 זייטן (42×29). פּרייז 10 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 1 אַווגוסט 1917, נומ. 16 אַרויס דעם 1 מאַי 1918; דעם 29 יאַנואַר 1920 אַרויס אַ נומ. 12 (?), אַלס אָרגאַן פֿון יעקאַטערינאָסלאַווער קאָמיטעט פֿון בונד].

23. **צעטעל נומ. דריי.** אויסגאַבּע פֿון אָדעסער קאָמיטעט פֿון בונד. פֿלוג־בלאַט. אָדעס. 2 זייטן (38×28).

[דערשינען טעגלעך ביים די וואַלן צו דער שטאָט־דומע, נומ. 1—דעם 1 אַווגוסט, נומ. 4 (לעצטער)—דעם 5 אַווגוסט 1917].

24. **אונזער שטימע.** אויסגאַבּע פֿון בעלאָצערקווער קאָמיטעט פֿון דער פֿאַראייניקטער אידישער סאָציאַליסטישער אַרבעטער־פּאַרטיי (ס. ס. און י. ס.). בעלאָצערקאָוו. דרוקעריי זאב נאָסקין. 16 שפּאַלטן (27×21). פּרייז 20 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 18 אַווגוסט 1917].

25. **פאָלקסצייטונג.** אָרגאַן פון „בונד“ פאַר דרום-רוסלאַנד. קיעוו. אַרויסג.—מ. דושקאַן און ר. וויינשטיין.
[נומ. 1 דערשינען דעם 8 אַווגוסט 1917; פון נומ. 7 „דערשיינט טעגלעך, רעד.: מ. ראַפעס, אַרויסג.—געגנט-קאָמיטעט פון בונד“; פון 10 (23) פעוראַל 1918 „אָרגאַן פון בונד פאַר אוקראַינע“; פון 13 (26) פעוראַל ביז 27 מאַי 1918 ניט דערשינען; פון 28 מאַי 1918 אַרויסגעבער: צייטווייליקער אוקראַינער הויפט-קאָמיטעט פון בונד; פון יאַנוואַר ביז 18 פעוראַל 1919 ניט דערשינען, פון 19 פעוראַל „אָרגאַן פון צייטווייליקן ביוראָ פון אוקראַינישן הויפט-קאָמיטעט פון בונד“; פון 22 פעוראַל 1919 „אָרגאַן פון אַלגעמיינעם יידישן קאָמוניסטישן אַרבעטער-בונד“; פון 24 מאַי 1919—„אָרגאַן פון אידישען קאָמוניסטישען אַרבייטער-פאַרבאַנד“, רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע: א. טשעסקעס, י. פרענקעל, מ. ראַפעס; אָפגעשטעלט זיך אָפן נומ. 8 (269) פון 24 מאַי 1919, ווען אָנשטאָט „פאָלקסצייטונג“ און „נייע צייט“ (זע נומ. 26) האָט אָנגעהויבן דערשיינען די „קאָמוניסטישע פאָן“ (זע נומ. 118].

26. **נייע צייט.** קיעוו. (פון נומ. 4). אַרויסגעבער אַקציען-געזעלשאַפט „נייע צייט“, רעדאַקטאָר: מוישע קאַץ. זעצעריי „נייע צייט“, דרוקעריי קושנעראָוו און קאָמפ. 4 זייטן (65×46). פרייז 12 קאָפ.
[טעגלעכע צייטונג פון דער פאַראייניקטער אידישער סאָציאַליסטישער אַרבעטער-פאַרטיי (ס. ס. און י. ס.). נומ. 1 דערשינען דעם 1 סענטיאַבר 1917; פון 28 מאַרט ביזן 8 אַפרעל 1919 איז די צייטונג ניט דערשינען; פון 8 אַפרעל דערשינען, אַלס „אָרגאַן פון דער פאַראייניגטער אידישער קאָמוניסטישער אַרבעטער-פאַרטיי“. רעד.—רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע; אָפגעשטעלט זיך אָפן נומ. 102 (439) פון 26 מאַי 1919; לויט דער מיטיילונג אינם לעצטן נומער „נייע צייט“ איז די ערשטע רעדאַקציע באַשטאַנען פון: בען אַדיר, מ. זילבערפאַרב, מ. קאַץ, מ. ליטוואַקאָוו, יאַנקעוו לעשטשינסקי, יויסעף לעשטשינסקי און י. נאָוואַקאָווסקי; די צווייטע (אויסגעווילט אין יאַנוואַר 1919): פון מ. קאַץ, מ. ליטוואַקאָוו, יאַנקעוו און יויסעף לעשטשינסקי און י. נאָוואַקאָווסקי; די לעצטע (נאָך דער דריטער קאָנפערענץ) פון: מ. קאַץ, מ. לעוויטאַן, יויסעף לעשטשינסקי און י. נאָוואַקאָווסקי].

27. **דער וועקער.** אָרגאַן פון באַקוער אידישען פעראייניקטען וואַהל-קאָמיטעט. באַקו. ערב ר״ה תרע״ח. רעד.: י. גלאָכענהאַוז. דרוקעריי: „דרוקעריי-געזעלשאַפט“. 12 זייטן (30×22). פרייז 20 קאָפ.
[איינמאָליקע ציאָניסטישע אויסגאַבע, דערשינען אין סענטיאַבר 1917].

28. **משמרת חדשה.** אָרגאַן פון דער קיעווער אָרגאַניזאַציע „צעירי ציון“. רעדאַקציאָנס-קאָלעגיום „צעירי ציון“. דרוקעריי פון מ. בריסקער און א. טשערניאַק. 36 שפאַלטן (29×22). פרייז 50 קאָפ.
[נומ. 1 דערשינען אָן אַ דאַטע (דער לייט-אַרטיקל איז באַצייכנט י״ז טישרי), נומ. 2-3—י״ב קיסלעוו; דערשינען 34 נומערן].

29 **ערב די וואַלן.** אויסגאַבע פון מאָסקווער קאָמיטעט פון דער פעראייניגטער אידישער סאָציאַליסטישער אַרבייטער-פאַרטיי (ס. ס. און י. ס.). 2 זייטן (42×28). פרייז 7 קאָפ.
[איינמאָליקע אויסגאַבע, דערשינען אין סענטיאַבר 1917].

30. **ביולעטען נומער איינס.** וואָלינער קאָמיטעט פון בונד. צעטעל נומער איינס. זשיטאָמיר. דרוקעריי פון כאַראַזאַנסקי. 1 זייט (33×22).
[אַרויס 2 נומערן אָן דאַטעס אין סענטיאַבר-אָקטיאַבר 1917 פאַר די וואַלן צו דער אַלרוסלענדישער גרינדונג-פאַרזאַמלונג].

31. **יידישעס פֿאָלקסבלאַט. פּעטראָגראַד. רעדאַקטאָרען-אַרויסגעבער: י. עפּרויקין, נ. שטיף. דרוקעריי „טאָגבלאַט". 44 שפּאַלטן. (34×24). פּרייז 40 קאָפּ.**

[וואָכנבלאַט פֿון דער „אידישער פֿאָלקס-פּאַרטיי"; נום. 1 דערשינען דעם 3 אָקטיאַבר 1917; נום. 1-2 (11-12)—דעם 20 יאַנואַר 1918; ווידער אָנגעהויבן דערשינען דעם 5 דעקאַבר 1918 אין קיעוו. רעדאַקטאָרן: וו. לאצקי (בערטאָלדי) און נ. שטיף. אַרויסגעבער: קאָאָפּעראַטיווע געזעלשאַפֿט „אידישער פֿאָלק-פֿאַרלאַג"; זעצעריי „אידישער פֿאָלקס-פֿאַרלאַג", דרוקעריי „ראָבאָטניק". 64 שפּאַלטן (26×17). פּרייז 1 רובל 50 קאָפּ.; אָפּגעשטעלט זיך אַפֿן נום. 3—4 פֿון 31 דעקאַבר 1918].

32. **ידיעות פֿון קאָמיטעט צו אָרגאַניזירן דעם אַלרוסלענדישן יודישן צוזאַמענפֿאָר. פּעטראָגראַד. דרוקעריי „טאָגבלאַט". 4 זייטן (36×27).**

[נום. 1 דערשינען דעם 4 (17) אָקטיאַבר 1917; נום. 8 (לעצטער), דרוקעריי „דאָס יודישע וואָרט" אַרויס דעם 23 יאַנוואַר 1918].

33. **דער יונגער אַרבייטער. אָרגאַן פֿון מינסקער אָרגאַניזאַציע פֿון „יוגענד-בונד". מינסק. 8 זייטן (28×22).**

[די דאַטע און טעקסט געשריבן מיט דער האַנט; נום. 1 דערשינען דעם 7 אָקטיאַבר 1917].

34. **פֿאָלקס-ווילען. דער אָרגאַן פֿון דער נאָוואָסטראָיענער אידישער קהלה. דערווייל אַ וואָכענבלאַט. קיעוו. רעד. הרב א. י. זשיטניק. דרוקעריי „התחיה". 16 שפּאַלטן (34×26). פּרייז 25 קאָפּ.**

[נום. 1 דערשינען אָנהויב אָקטיאַבר; נום. 2—דעם 15 אָקטיאַבר 1917].

35. **קאַווקאַזער וואָכענבלאַט. אונפּאַרטייאיש-דעמאָקראַטישער אָרגאַן. באַקו. רעד. י. גלאָכענהויז. אַרויסגעבער: „געזעלשאַפֿט באַקוער אידישעס הויז". 4 זייטן (44×31) פּרייז 20 ק.**

[ציאָניסטיש וואָכנבלאַט; נום. 1 דערשינען דעם 29 אָקטיאַבר. נום. 6—דעם 24 דעקאַבר 1917; דערשינען 25 נומערן].

36. **דאָס וואָרט. אַרויסגעגעבן פֿון קיעווער געגנד-קאָמיטעט פֿון דער „אידישער פֿאָלקס-פּאַרטיי". קיעוו. רעד.-אַרויסגעבער: קיעווער געגנד-קאָמיטעט פֿון דער איד. פֿאָלקס-פּאַרטיי. עלעקטרישע דרוקעריי „האַלמנה והאחים ראַבינאָוויץ". פּאָלטאַווע. 4 זייטן (53×39).**

[איינמאָליקע אויסגאַבע, דערשינען דעם 3 נאָיאַבר 1917; דיזעלביקע אויסגאַבע איז גלייכצייטיק דערשינען מיט אַן אונטערקאָפּ: „אַרויסגעגעבן פֿון פּאָלטאַווער קאָמיטעט פֿון דער אידישער „פֿאָלקס-פּאַרטיי"].

37. **דער טעלעגראַף. קיעוו. רעד.: מ. סירקין, אַרויסגעבער: געזעלשאַפֿט „התחיה" אין די פּערזאָנען א. האָלצבערג און י. קאַהאַנאָוו. דרוקעריי פֿון דער צייטונג „דער טעלעגראַף". 4 זייטן (53×36) פּרייז 15 קאָפּ.**

[טעגלעכע ציאָניסטישע צייטונג; פּראָספּעקט-נומער דערשינען דעם 25 אָקטיאַבר, נום. 1—דעם 15 נאָיאַבר 1917; אָפּגעשטעלט זיך אַפֿן נומער 49 פֿון 25 יאַנוואַר 1918].

38. **ידיעות פֿון מאָסקווער וואַהל-קרייז-ביוראָ צו אָרגאַניזירן די וואַהלען צום אַלרוסלענדישן יודישן צוזאַמענפֿאָהר. מאָסקווע. 1-טע מאָסקווער יודישע דרוקעריי. 4 זייטן (34×23) אומזיסט.**

[נום. 1 דערשינען ז' „טבת התרע"ח (נאָיאַבר 1917), נום. 2—כ' טבת].

39. **דער יוד.** אַ טעגלעכע פּאָליטיש-געזעלשאַפטליכע און ליטעראַרישע צייטונג מינסק. רעד. מ. ראַבינאָוויטש, אַרויסגעבער: מינסקער גליל פון דער ציאָניסטישער אָרגאַניזאַציע. זעצערײַ „דער יוד" (אייגנטום מינסקער גליל קאָמיט. פון דער ציאָנ. אָרגאַניזאַציע). דרוקערײַ „רע-נאָמע" ש. גרינבלאַט. 4 זייטן (32×45). פּרייז 14 קאָפּ. פּראָספּעקט-נומער.

[נום. 1 דערשינען דעם 4 דעקאַבר 1917; אין דער צייט פון דער דייטשישער אָקופּאַציע אַרויס מיט דער אונטערשריפט: „געפּרואווט פּרייגעגעבן קייזערלעכער דייטשישער קאָ-מענדאַטור"; נום. 70 (צווייטער יאָרגאַנג) דערשינען דעם 2 יולי 1918].

40. **דער פרייער סאָלדאַט.** וואָכנבלאַט. אָרגאַן פון אויספירונגס-קאָ-מיטעט פון די אידען מיליטער דינענדע פון דער 12 אַרמיי. וואלק., ליפליאַנדער גוב. רעדאַקציאָנס-קאָלעקטיוו: א. פּערסין, י. ראַבינאָוויץ, א. ראַוודין. אַרויסגעבער: „איסקאַיעוו 12" דרוקערײַ פון אויספירונגס-קאָמיטעט. 2 זייטן (28×46). פּרייז 15 קאָפּ.

[ציוניסטישע צייטשריפט; נום. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 13 דעקאַבר 1917].

41.* **ידיעות פון צענטראַל-ביוראָ פון פּראָפעסיאָנעלן פאַריין פון אידישע אַרטיסטן און כאָריסטן.** כאַרקאָוו.

[נום. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 12 דעקאַבר 1917].

42. **דאָס נײַע לעבן.** געזעלשאַפטליך-פּאָליטישע און ליטעראַרישע צײַ-טונג. אָדעס. פאַרלאַג „דאָס נײַע לעבן". 4 זייטן (35×51). פּרייז 20 קאָפּ.

[טעגלעכע צייטונג פון דער א.ס.ד.א.פּ. („פּויאַלײַ ציאָן"); נום. 1 דערשינען דעם 24 דע-קאַבר 1917; פון נום. 10 רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע; אָפּגעשטעלט זיך אָפּן נום. 173 סאָף אווגוסט 1918; פון נום. 30 דערשינען אונטערן נאָמען „נײַע לעבן"; פון 11 פעוראַל 1919 אָנגעהויבן דערשיינען אין קיעוו. רעד.: רעד. קאָלעגיע, אַרויסג.: צייטווייליגע אויס-פיר-ביוראָ פון א.ס.ד.א.פּ. „פּועלי ציון" אויף אוקראַינע. נום. 35 (208) דערשינען דעם 28 מאַרט 1919].

43. **דאָס פאָלק.** אַ וואָל-בלאַט צום אידישן צוזאַמענפאָר. אַרויסגעגעבן פון דעם אָרגאַניזאַציאָנס-קאָמיטעט פון דער אידישער פאָלקס-פּאַרטײ. פעטראָגראַד. דרוקערײַ פון דער צייטונג „טאָגבלאַט". 4 זייטן (33×46).

[נום. 1 און 2 דערשינען אין דעקאַבר 1917].

44. **דער אַשמדאַי.** אַ זשורנאַל פאַר הומאָר און סאַטירע, רעדאַגירט פון טונקעלען. אָדעס. דרוקערײַ נ. האַלפּערין. 8 זייטן (24×38). פּרייז 25 קאָפּ.

[נום. 1 (אָן אַ דאַטע) דערשינען זומער 1917, נום. 1 (2-טער יאָרגאַנג) אַרויס זומער 1918 אין קיעוו; אַרויסגעבער: ג. מ. גאָלדביין, דרוקערײַ „התחיה", 30 שפּאַלטן, פּרייז 1 רובל; דערשינען 3 נומערן].

45 **דער טאָג פון דער אַרבייטער-פּרעסע.** די אידישע סאָציאַליס-טיש טעריטאָריאַליסטישע אַרבייטער-פּאַרטיי (ס. ס.). [קיעוו]. דרוקערײַ מ. ח. בריסקער אונד א. ע. טשערניאַק. 4 זייטן (22×28) 1917.

[איינטאָגיקע אויסגאַבע, דערשינען סאָף אַפּרעל 1917].

46. **דער צינגל.** געווידמעט דער ערשטער פרייער קאָנפערענץ פון בונד אין דרום-רוסלאַנד. ערשיינט פעריאָדיש איינמאָל אין אַ שמיטה. (קיעוו). רעד.: ש. ר—ן. 1 זייטל (54×18). געדרוקט אינגאַנצן 100 עקז.
[דערשינען אָן אַ דאַטע אין אַווגיסט 1917].

*47. **פאָלק און לאַנד.** וואָכענבלאַט, אַרויסגעגעבען פון דער ציאָניסטישער אַרבייטס-פארטיי. מאָסקווע.
[דערשינען איין נומער האַרבסט 1917].

48. **אונזער וועג.** וואהל-בלאט פון האָמליער קאָמיטעט פון דער פאַר-איינִיגט. אידישער סאָציאַליסטישער אַרבייטער-פאַרטיי. (ס. ס. און י. ס.) [האָמעל]. 4 זייטן (43×29). פרייז 5 קאָפ.
[נומ. 1 דערשינען דעם ...... דעקאַבר, נומ. 2—דעם 14 דעקאַבר 1917].

*49. **דער אמת.** בעלאָצערקאָוו.
[ציאניסטישע צייטשריפט, דערשינען אין 1917—1918(?)].

1918

10. יידישע נייע לעבען, זע נומ. 10.
טאָגבלאַט, זע נומ. 12.
דער וועקער זע נומ. 14.
דער קעמפפער, זע נומ. 21.
דער אינטערנאַציאָנאַל, זע נ. 22.
פאָלקסצייטונג, זע נומ. 25.
נייע צייט, זע נומ. 26.
משמרת חדשה, זע נומ. 28.
יידישעס פאָלקסבלאַט, זע נ. 31.
ידיעות פון קאָמיט. צו אָר-גאנ. דעם אלרוסל. יוד. צוזאַמענפאָר, זע נומ. 32.
קאַווקאַזער וואָכנבלאַט, זע נ. 35.
דער טעלעגראַף, זע נומ. 37.
דער יוד, זע נומ. 39.
נייע לעבן, זע נומ. 42.
דער אַשמדאי, זע נומ. 44.
דער אמת, זע נומ. 49.

*50. **דער יודישער סאָלדאַט.** אָרגאַן פון דער מיליטער-ציוניסטישער אָרגאַניזאַציע פון מערב-פראָנט. מינסק. רעד.: י. קרופקין. אַרויסג.: דער מיליטער-ציוניסטישער קאָמיטעט פון מערב-פראָנט.
[נומ. 1 דערשינען דעם 14 יאַנוואַר 1918).

51. **דער נייער וועקער.** צענטראַל-אָרגאַן פון בונד. מינסק. ערשיינט טעגליך. רעד.: מ. י. פרומקינאַ-וויכמאַן (עסטער) און כ. י. העלפאַנד (א. ליטוואַק). אַרויסג.: צענטראַל קאָמיטעט פון בונד. זעצעריי פון בונד. פאָרינס דרוקעריי. 2 זייטן (53×36).
[טעגלעכע צייטונג, אַנשטאָט דעם פאַרמאַכטן פאַר אויוועך זייך די דעקרעטן פון דער ראַטן-מאַכט „דער וועקער"; נומ. 1 דערשינען דעם 25 יאַנוואַר; פון נומ. 2—4 זייטן, נומ. 11 אַרויס דעם 19 פעווראַל 1918; נאָכדעם, ווי מינסק איז אָקופירט געוואָרן פון די דייטשן, האָט ווידער אָנגעהויבן דערשיינען „דער וועקער", זע נומ. 14].

52. **אונזער טאָגבלאַט.** פעטראָגראַד. רעד.: ר. רובינשטיין. אַרויסג.: י. הורוויץ. דרוקעריי „דאָס יודישע וואָרט" 4 זייטן (56×40) פרייז 30 קאָפ.
[טעגלעכע ציוניסטישע צייטונג, אָנשטאָט דעם אָפגעשטעלטן דורך דער ראַטנמאַכט „טאָג-בלאַט" (זע נומ. 12).; נומ. 1 דערשינען דעם 31 יאַנוואַר, נומ. 120—דעם 9 אַווגוסט 1918; אָפגעשטעלט דורך דער ראַטנמאַכט].

53. **דער אידישער סאָלדאַט**. וואהל-בלאַט. אַרויסגעגעבן פֿון דעם צענטראַלען ביוראָ פֿון דער מיליטער-ציוניסטישער אָרגאַניזאַציע. פעטראָגראַד. רעדאַקטירט: מ. בלומבערג, י. שפּינט און א. יודעלעוויטש. דרוקעריי „טאָגבלאַט" 4 זייטן (46×30).

[נומ. 1 (איינציקער) דערשינען אין יאַנואַר 1918 בעאייס די וואַלן צום אַלרוסלענדישן אידישן צוזאַמענפאָר].

54. **ערד און ארבייט**. אָרגאַן פֿון דעם צענטראַל-קאָמיטעט פֿון דער ציוניסטישער פֿאָלקס-פֿראַקציע „צעירי ציון". כאַרקאָוו. דרוקעריי „התחיה". 32 שפּאַלטן (34×25). פּרייז 75 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 11 (?)—25 פעווראַל 1918; פֿון נומ. 6-7 (4 יולי) אריבערגעטראָגן געוואָרן אין קיעוו. „ערשיינט וועכענטליך". אַרויסגעבער: א. קאַפּלאַן. רעדאַקטאָר: י. מערעמינסקי, א. לעווינסאָן; דערשינען העכער 20 נומערן].

55. **דער מזיק**. אַ הומאָריסטיש-ליטעראַריש-געזעלשאַפֿליכער בלאַט לכבוד פּורים. ערשיינט אין פּאָלטאַווע איינמאָל אין דריי יאָהר. פּאָלטאַווע. פּורים שנת תרע"ח, 4 זייטן (39×27). פּרייז 30 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען אין פֿעווראַל, נומ. 2 – אין אַפּרעל 1818].

56. **דאָס פֿרייע וואָרט**. צווייוואָכנטלאכע אידישע סאָציאַל-דעמאָקראַטישע אַרבעטער-צייטונג. מינסק, רעדאַקטאָרן י. ל. ראָזענהויז, ב. אייזנשטאַט. דרוקעריי פֿון ליוושיץ-באַרשאַי. 8 זייטן (36×26) פּרייז 40 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 6 מאַרט (21 פֿעווראַל) 1918, נומ. 2 אַרויס (נאָך דער באַפֿרייאונג פֿון דער דייטשישער אָקופּאַציע) דעם 10 דעקאַבר 1918. אַלס „אָרגאַן פֿון דער איד. סאָצ. דעמאָקראַטישער אַרבעטער-פּאַרטיי פּועלי ציון". רעד. י. ל. ראָזנהויז 16 זייטן. פּרייז 30 קאָפּ.; נומ. 15 אַרויס דעם 15 אַפּ־על 1919].

57. **די ווארהייט**. אָרגאַן פֿון די ס. ד. באלשעוויקעס און לינקע סאָציאַליסטן-רעוואָלוציאָנערן. פּעטערבורג. רעדאַקטאָרן: ש. דימענשטיין, ה. טארצינסקי, נ. בוכבינדער. סעקרעטאַר: א. דאָבקאָווסקי. אַרויסגעבער: פּעטערבורגער אידישע אָרגאַניזאַציאָן פֿון באָלשעוויקעס און לינקע ס. ר. דרוקעריי „דאָס יודישע וואָרט". 4 זייטן (56×40). פּרייז 25 ק.

[די ערשטע קאָמוניסטישע צייטשריפֿט אין אידיש; נומ. 1 דערשינען דעם 8 מאַרט 1918; פֿון נומ. 2 אַרויסגעבער: דער אידישער קאָמיסאַריאַט; פֿון נומ. 4—5 (מאי 1918) אריבערגעטראָגן געוואָרן אין מאָסקווע, רעדאַקציאָנס-קאָלעגיום: טביה אַקסעלראָד, נחום בוכבינדער, שמעון דימענשטיין. דרוקעריי אַקציען-געזעלשאַפט „פּאָליגראַפישע קונסט"; פֿון נומ. 8—9 (2 יוני) „אָרגאַן פֿון די קאָמוניסטן (באָלשעוויקעס)"; אַלע טאָפּל-נומערן (4—5, 7—8, 11—12, 14—15 און 16—17) דערשינען אין 6 זייטן; אָפּגעשטעלט זיך אָפּן נומ. 16—17 פֿון 1־טן אווגוסט 1918].

58. **אויף דער וואך**. אָרגאַן פֿון ציוניסטישן געדאַנק. ערשיינט וועכענטליך. קיעוו. רעד.: מ. גראָסמאַן. אַרויסג.: י. קאַהאַנאָוו. דרוקעריי „התחיה". 32 שפּאַלטן (26×17). פּרייז 85 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 15 מאַרט, נומ. 10 (לעצטער)—דעם—9 אווגוסט 1918].

59. **דער גלאָק.** אָרגאַן פֿון אָדעסער קאָמיטעט פֿון „בונד". ערשיינט יעדן שבת. רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע. אַרויסג.: אָדעסער קאָמיטעט פֿון „בונד". דרוקעריי פֿון אָדעסער ראַט. (50×34).
[נומ. 1 דערשינען דעם 26 מאַרט, נומ. 4 (לעצטער)—דעם 1 מאַי 1918].

60.* **האָמליער וואָרט.** טעגליכע סאָציאַליסטישע צייטונג.
[אָרגאַן פון די „פֿאַרייניקטע", דערשינען עטלעכע נומערן אין מאַרט 1918].

61. **די צוקונפֿט.** זאַמלהעפֿט. ארויסגעגעבן פֿון מאָסקווער שטאָטישן און ראַיאָן-קאָמיטעט פֿון בונד. מאָסקווע. דרוקעריי „גשר". 16 זייטן (26×17). פרייז 60 ק.
[נומ. 1 דערשינען דעם 1 אַפּרעל, נומ. 4—דעם 5 יוני 1918].

62. **צייט-פֿראַגען.** אויסגאַבע פֿון צייטווייליגען אוקראַינער הויפּט-קאָמי-טעט פֿון „בונד". קיעוו. רעד.: מ. ראפֿעס. אַרויסג.: צייטווייליגער אוקראַינער הויפּט-קאָמיטעט פֿון „בונד". דרוקעריי „התחיה". 16 זייטן (26×17). פרייז 30 קאָפּ.
[נומ. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 28 אַפּרעל 1918].

63. **ארץ ישראל.** אַרויסגעגעבן פֿון מאָסקווער שטאָדט-קאָמיטעט פֿון „צעירי ציון". ח-טו סיון תרע"ח. דרוק פֿון ע. באקשטיין, 8 זייטן (33×25). פרייז 50 קאָפּ.

64. **די פֿרייע שטימע.** אָרגאַן פֿון פעטערבורגער קאָמיסאַריאַט פֿאַר אידישע ענינים. רעדאגירט פֿון נחום בוכבינדער, זרח גרינבערג און שלום ראפּאָפּאָרט. פעטערבורג. דרוקעריי געוו. „טאָגבלאַט". 20 זייטן (36×27). פרייז 80 ק.
[נומ. 1—2 דערשינען (אָן א דאַטע) סאָף אַפּרעל 1918].

65.* **ידיעות פֿון אָרגאַניזאַציאָנס-צענטר פֿון דער דעמ. פֿאָלקס-פֿראַקציע „צעירי ציון".** קיעוו.
[נומ. 1 דערשינען דעם 12 מאַי 1918].

66. **דער וואָלגער אַרבייטער.** אַרויסגעגעבן פֿון וואָלגער ראַיאָן-קאָמיטעט פֿון „בונד". סאַראַטאָוו. רעד.-אַרויסג.: דער וואָלגער ראַיאָן-קאָמיטעט פֿון „בונד". 6 זייטן (33×23). פרייז 60 קאָפּ.
[צווייוואָכענטלעכע צייטשריפֿט; נומ. 1 דערשינען דעם 25 מאַי, נומ. 4 (לעצטער)—דעם 17 יולי 1918].

67.* **אַ יידיש וואָרט.** אַ פֿריהלינג-זומערבלאַט פֿאַר ליטעראַטור, קריטיק און קונסט. קיעוו. רעד.-ארויסג.: ראזעט.
[נומ. 1 דערשינען אין מאַי 1918].

68.* **דער פּראָפֿעסיאָנעלער פֿאַריין.** אויסגאַבע פֿון דער פּראָפֿעסיאָ-נעלער קאמיסיע ביים אלאוקראַינישן קאָמיטעט פֿון דער א. ס. ד. א. פּ. (פועלי ציון). קיעוו.
[צווייוואָכנטלעכער זשורנאַל; נומ. 1 דערשינען דעם 16 יוני 1918; אַרויס 2 נומערן].

69. **ערד און פרייהייט.** פּאָליטיש-געזעלשאַפטלעך-ליטעראַרישער צוויי-וואָכנטליכער זשורנאַל. אָרגאַן פון דעם צענטראַל-קאָמיטעט פון דער ציוניסטישער פאָלקס-פראַקציע „צעירי ציון“ (גרויס-רוסלאַנד, סיביר און קאַווקאַז). מאָסקווע. רעד.: רעדקאָלעגיע: ש. אייזנשטאַט, א. ריס, א. מונציק. אַרויסגעבער: דער קאָאָפּעראַטיוו פון די אָרטיקע אָרגאַניזאַציעס פון „צעירי ציון“. די ערשטע יודישע דרוק אין מאָסקווע. 32 שפּאַלטן (26×34).

[נומ. 1 דערשינען דעם 16 יוני 1918; פון נומ. 4—5 (25 אַווגוסט) „סאָציאַל-פּאָליטישע און ליטעראַרישע צווייוואָכנבלאַט. רעדאַקטירט דורך דער רעדקאָלעגיע ביים צ.ק. פאַראַנטוו. רעד. ד"ר. ש. אייזנשטאַט; נומ. 6—7 דערשינען דעם 27 סענטיאַבר 1918].

70. **אונזער וועג.** געזעלשאַפטליך-פּאָליטיש און ליטעראַריש וואָכענבלאַט אָרגאַן פון צענטראַל-ביוראָ פון דער פאַראייניגטער אידישער סאָציאַליס-טישער ארבייטער-פּארטיי. מאָסקווע. פאַראַנטוו. רעד.-ארויסג.: ד. האָכ-בערג. זעצעריי „אונזער וועג“. דרוקעריי „סינעמאָ“. 32 זייטן (35×26). פרייז 1 ר.

[נומ. 1 דערשינען דעם 28 יוני 1918; פון נומ. 3 פאַראַנטוו. רעד.—אַרויסג. א. לויטער; פון נומ. 4 „אָרגאַן פון הויפּט-קאָמיטעט פון דער פאַראייניגטער יודישער סאָצ. א. פּ.“, פאַראַנטוו. רעד.—אַרויסג.: א. סאָקאָלאָווסקי;—נומ. 5 (לעצטער) דערשינען דעם 23 אַוו-גוסט 1918. פאַראַנטוו. רעד. אַרויסג. מ. ראַסקין].

*71. **דאָס פאָלקס-וואָרט.** א צווייוואָכנטליכער אָרגאַן פון ציוניסטישן געדאַנק. יעקאַטערינאָסלאַוו, רעד.: א. ד. ליפשיץ. אַרויסג.: געזעלשאַפט „מצפה“. 14 וייטן.

[נומ. 1 דערשינען אין יוני 1918].

*72. **נייע אקדמות.** הומאָריסטיש בלאַט לכבוד שבועות. קיעוו.

[נומ. 1 דערשינען אין יוני 1918].

*73. **קולטור-פראַגן.** ניט פּעריאָדישע אויסגאַבע פון פּאָלטאַווער אָפּטיי-לונג פון „קולטור-ליגע“. פּאָלטאַווע.

[נומ. 1 דערשינען אין יוני 1918].

74. **דאָס נייע וואָרט.** פּאָליטישע און ליטעראַרישע צווייוואָכנשריפט. אָרגאַן פון דער יידישער סאָצ.-דעמ. אַרבעטער-פּאַרטיי (פּועלי ציון). מאָסקווע. דרוקעריי אַקציען-געזעלשאַפט „פּאָליגראַפישע קונסט“. 94 שפּאַלטן (26×17).

[נומ. 1 דערשינען דעם 13 יולי 1918; נומ. 2—דעם 1 יאַנוואַר 1919, 32 שפּאַלטן, פּרייז 1 רובל; נומ. 3 (לעצטער)—דעם 10 פעווראַל 1920; רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע. ארויסג. צענטראַל-קאָמיטעט פון דער א.ס.ד.א.פּ. (פּועלי ציון). 11-טע דרוקעריי פון מאָסקווער גוב. ראַט פאַר פאָלקס-ווירטשאַפט. פּרייז 10 רובל].

75. **דער וואַל-שייגעץ.** אַ וואוילער אָרגאַן פאַר וועלער, ערשיינט, ווען מ'דאַרף איהם. כאַרקאָוו. דרוקעריי „קולטור“ 8 זייטן (36×27). פּרייז אַ שטים פאַרן צעטל נומ. 2 און בלויז 30 קאָפּ. צוגאָב.

[אויסגאַבע פון כאַרקאָווער קאָמיטעט פון די „פאַראייניקטע“, דערשינען אין יולי 1918 בע-אייס די וואַלן צום אָרטיקן קעהילע-ראַט].

*76. **וואַל־בלאַט.** אויסגאַבע פֿון קיִעווער קאָניִטעט פֿון דער פֿ.א.ס.א.פֿ. קיִעוו.

[דערשיִנען 3 נומערן אין יולי 1918].

77. **אונזער וואָרט.** זאמלהעפֿט. די ציוניִסטיִשע פֿאָלקס-פֿראַקציע „צעיִרי ציון" אין ווייסרוסלאַנד. פֿאַרלאַג „גליל". מינסק. דרוקעריי פֿון דער ציוניסטיִשער אָרגאַניִזאַציע. 52 שפּאלטן (24×27) פרייז 90 קאָפּ. געפּרואווט און ערלויבט דורך דער קייזערליִכער דייטשישער קאָמענדאַנטור.

[דערשיִנען אין יולי 1918].

78. **דער איִדישער אַרטיסט.** אָרגאַן פֿון דער קולטור-סעקציע באַם פּראָפֿעסיאָנעלן פֿאַראיין פֿון אידישע אַרטיסטן און כאָריִסטן. כאַרקאָוו. רעדאַגיִרט דורך י. ל. בוימוואָל. דרוקעריי „קולטור". 32 שפּאַלטן (26×17) פרייז 2 רובל.

[נומ. 1 (איינציקער) דערשיִנען דעם 1 אַווגוסט 1918].

79. **דער אמת.** אָרגאַן פֿון די קאָמוניִסטן (באָלשעוויִקעס). מאָסקווע. רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיום. אַרויסג.: צ.ק. פֿון דער פּאַרטיי קאָמוניסטן (באָלשעוויקעס). דרוקעריי אַקציען-געזעלשאַפֿט „דרוק-קונסט". 4 זייטן (40×29). פרייז 20 קאָפּ.

[די ערשטע טעגלעכע קאָמוניִסטישע צייטונג אין אידיִש. נומ. 1 דערשיִנען דעם 7 אַווגוסט 1918; פֿון נומ. 56 (30 אָקטיאַבר) דערשיִנען אין 2 זייטן (52×34); פֿון נומ. 84 (1 יאַנוואר 1919) „אָרגאַן פֿון דער רוסלענדער קאָמוניסטיִשער פּאַרטיי (באָלשעוויִקעס) פרייז 40 קאָפּ. נומ. 114 (לעצטער) דערשינען דעם 13 פֿעווראַל 1919].

80. **די האָפֿנונג.** אויסגאַבע פֿון הויפּט-קאָמיִטעט פֿון בונד איִן גרויסרוסלאַנד. מאָסקווע. פֿאַראנטוו. רעד.-אַרויסג. ר. א. ריין-אַבראַמאָוויטש. דרוקעריי אַקציען-געזעלשאַפֿט „פּאָליגראַפֿישע קונסט". 16 זייטן (28×18). פרייז 80 ק.

[נומ. 1-2 דערשיִנען דעם 10 אַווגוסט 1918; פֿון נומ. 3 (7 סענטיאַבר) „אַרויסגעגעבן פֿון הויפּט-קאָמיִטעט פֿון בינד פֿאַר גרויסרוסלאַנד"; נומ. 5 (לעצטער) אַרויס דעם 19-טן דעקאַבר 1918].

81. **קולטור און ביִלדונג.** גייט אַרויס איינמאָל אין וואָך, ווערט אַרויסגעגעבן פֿון דער קולטור און ביִלדונגס-אָפּטיילונג באַ דעם קאָמיִסאַריאַט פֿאַר אידיִשע ענינים. מאָסקווע. דרוקעריי אַקציען-געזעלשאַפֿט „דרוק-קונסט". 16 זייטן (27×17) פרייז 50 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 19 אַווגוסט 1918; פונם נומ. 1 (24) 1920, וועלכער איִז דערשינען נאָך אַ האַפּסאָקע, זינט 10-טן מאַרט 1919, „אָרגאַן פון דער איִדיִשער אָפּטייל נג פֿון דעם צענטראַלן בילדונג-קאָמיסאַריאַט", 40 זייטן, פרייז 12 רובל; פֿון נומ. 25-26 אַרויסג.: קאָמיסאַריאַט פֿאַר פֿאָלקס-בילדונג, רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע: ש. טאָמסיִנסקי, י. פעטשעניק; נומ. 27-28 (לעצטער) דערשיִנען האַרבסט 1920, 80 זייטן, פרייז 80 רובל. טיראַזש 4000].

82. **כאַרקאָווער צייטונג.** ערשטע איִדישע צייטונג אין כאַרקאָוו. ערשיינט איינמאָל אַ וואָך. רעד.-אַרויסג. מ. טייטש. דרוקעריי „קולטור". 8 זייטן (36×27) פרייז 75 קאָפּ.

[פֿאָלקיסטישע וואָכנשריפֿט; נומ. 1 דערשינען דעם 28 אַווגוסט, נומ. 6—דעם 18 אָקטיאַבר 1918].

83. **דער שטראַל.** אַ צוויי-וואָכן-זשורנאַל. אָרגאַן פֿון הויפּט-קאָמיטעט פֿון דער פֿאַראייניגטער אידישער סאָצ. ארב. פּאַרטיי (ס.ס. און י.ס.) פֿאַר ווייסרוסלאַנד. האָמעל. רעדאַקטירט דורך דער רעדאַקציע-קאָלעגיע פֿון ווייסרוסלענדישן הויפּט-קאָמיטעט. זעצעריי פֿון פּ.אי.ס. געדרוקט באַ „פּראָגרעס" און באַ געלבערגן. 24 זייטן (27×18). פּרייז 1 רובל.

[נומ. 1-2 אַווגוסט 1918; נומ. 5 (פֿון 1 נאָיאַבר) 16 זייטן, פּרייז 75 קאָפּ. נומ. 7(1) דערשינען דעם 23 פֿעווראַל 1919, אַלס אָרגאַן פֿון האָמלער קאָמיטעט פון דער פֿאַראייניגטער אידישער סאָציאַל. אַרבעטער פּאַרטיי (ס.ס. און י.ס.) רעד.-ארויסג.—דער האָמלער קאָמיטעט פון דער פּ.ס.א.פּ.].

84. **די קאָמונע.** אָרגאַן פֿון די קאָמוניסטן (באָלשעוויקעס). פּעטערבורג. רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיום. אַרויסג.: דער קאָלעקטיוו פֿון די אידישע קאָמוניסטן. דרוקעריי געוו. „טאגבלאַט". 4 זייטן. (35×26). פּרייז 25 ק.

[נומ. 1 דערשינען דעם 1 סענטיאַבר 1918; נומער 2—דעם 5 סענטיאבר; רעדאַקטאָרן: זרח גרינבערג, שלום ראַפּאָפּאָרט; ארויסג.: דער קאָמיסאַריאַט פאַר אידישע ענינים].

85. **פֿון צייט צו צייט.** פּעטראָגראַד. פֿאַרלאַג „פֿאָלקס-בלאַט". דרוקעריי געוו. „טאָגבלאַט". 64 שפּאַלטן (25×17). פּרייז 1 רובל.

[תּאַלקיסטישע צייטשריפט; נומער 1 דערשינען דעם 3-טן סענטיאַבר, נומער 2—אָקטיאַבר, 1918].

86. **דאָס אידישע פֿאָלק.** ציוניסטישער וואָכנבלאַט. קיעוו. רעדאַקטאָרן-אַרויסגעבער: ש. טשערנאָוויץ, י. שעכטמאַן. דרוקעריי „התחיה". 32 שפּאַלטן (34×25). פּרייז 1 ר. 50 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 25 אקטיאַבר 1918; פֿון נומ. 2 (בעאייס דער צייטווייליקער אידישער נאַציאָנאַלער פאַרזאַמלונג) דערשינען טעגלעך „עקסטרא טעגליכע אויסגאַבע"), 4 זייטן (53×34). פּרייז 50 קאָפּ. נומ. 7 ארויס דעם 8 נאָיאַבר 1918].

87. **דער פֿרייער אַרבעטער.** אָרגאַן פֿון די קאָמוניסטן-באָלשעוויקעס. וויטעבסק. רעד.: ש. אַגורסקי, אַרויסג.: דער וויטעבסקער אידישער קאָמיסאַריאַט. דרוקעריי פֿון אידישן קאָמיסאַריאַט. 4 זייטן (50×35). פּרייז 50 קאָפּ. „אַ יום טוב-נומער".

[נומ. 1 דערשינען דעם 7 נאָיאַבר 1918; פֿון נומ. 5 (6 מאַיט 1919)—וואָכנבלאַט, (34×25), 8 זייטן, פּרייז 1 רובל; פֿון נומ. 6 אַרויסג.: גובסעקציע פֿאַר אידישע איניאָנים, דרוקעריי פון דער גובסעקציע פֿאַר אידישע איניאָנים; פֿון נומ. 7 רער.: רעדקאָלעגיע, נומ. 7 (לעצטער) אַרויס דעם 11-טן אַפּרעל 1919].

88. **דער שטערן.** אָרגאַן פֿון צפון-מערב'דיקן קאַנט-קאָמיטעט פֿון דער רוסלענדער קאָמוניסטישער פּאַרטיי. עקסטרע יאָהרצייט-אויסגאַבע צום אָנדענקען פֿון גרויסען קאַמפּפס- און בעפֿרייאונגס-טאָג 25 אָקטיאַבר (7-טען נאָיאַבר) 1917. רעד.: מ. קאַלמאַנאָוויטש, ז. חייקין; אַרויסג.: צפֿון-מערב'דיקער קאַנט-קאָמיטעט פֿון דער רוסלענדער קאָמוניסטישער פּאַרטיי. דרוקעריי פֿון דער רוסלענדער קאָמוניסטישער פּאַרטיי. 4 זייטן (41×28).

[נומ. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 7 נאָיאַבר 1918].

89*. **דער פֿלעדערוויש.** אַ זשורנאַל פֿון הומאָר און סאַטירע. קיעוו. רע־דאַגירט פֿון ש. רובינשטיין. פֿאַרלאַג „הומאָר און סאַטירע״.

[נומ. 1 דערשינען אין נאָיאבר 1918].

90. **דער קאָמוניסט.** אָרגאַן פֿון צ. ק. פֿון דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי אין ליטע און ווייסרוסלאַנד. ווילנע. רעד.: רעדאַקציאָנס־קאָלעגיום. אַרויסג.: צענטראַלער קאָמיטעט פֿון דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי אין ליטע און ווייסרוסלאַנד. 4 זייטן (46×30) פּרייז 10 קאָפּ.

[טעגלעכע צייטונג; נומ. 1 דערשינען דעם 26 דעקאַבר 1918, נומ. 74 (לעצטער)—דעם 3 אַפּרעל 1919].

91. **דער שטערן.** אָרגאַן פֿון צפון־מערב'דיקן געגנט־קאָמיטעט און מינ־סקער ראַיאָן־קאָמיטעט פֿון דער רוסלענדער קאָמוניסטישער פּאַרטיי. רעד.: מ. קאַלמאַנאָוויטש, ז. חייקין. אַרויסג.: צפון־מערב'דיקער געגנט־קאָמיטעט פֿון דער רוסלענדער קאָמוניסטישער פּאַרטיי. מינסק. 4 זייטן (53×36).

[טעגלעכע צייטונג; נומ. 1 דערשינען דעם 27 דעקאַבר 1918. פֿון פֿעוראַל 1919 „אָרגאַן פֿון הויפּט־קאָמיטעט פֿון דער אידישער קאָמוניסטישער פּאַרטיי אין ווייסרוסלאַנד. רעד. קאָל.: ז. חייקין, קאַפּלאַן, ג. סווערדלאָיו. אַרויסג.: הויפּט־קאָמיטעט פֿון דער אידישער קאָמוניסטישער פּאַרטיי אין ווייסרוסלאַנד; פֿון מאַרט— „אָרגאַן פֿון הויפּט־קאָמיטעט פֿון דער אידישער קאָמוניסטישער פּאַרטיי אין ליטע און ווייסרוסלאַנד״. רעד.: קאָלעגיום; פֿון נומ. 75 (4 אַפּרעל) ביז נומ. 86 (18 אַפּרעל) דערשינען אין ווילנע, אַלס „אָרגאַן פֿון צענטראַלן קאָמיטעט פֿון דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי אין ליטע און ווייסרוסלאַנד און פֿון הויפּט־קאָמיטעט פֿונם אידישן קאָמוניסטישן פֿאַרבאַנד״; פֿון נומ. 87 (אָנהויב מאַי) איז „דער שטערן״ צוריק אַריבערגעפֿירט געוואָרן קיין מינסק, וואו ער איז דערשינען, אַלס „אָרגאַן פֿון הויפּט־קאָמיטעט און מינסקער שטאָטישן קאָמיטעט פֿון אידישן קאָמוניסטישן פֿאַר־באַנד״; פֿון אַווגוסט 1919 אַרויסג.: דער צ. ק. פֿון דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי פֿון ליטע און ווייסרוסלאַנד און הויפּט־ביוראָ פֿון די אידישע קאָמוניסטישע סעקציעס; רעד. קאָלע־גיום: ר. וויינשטיין, ג. סווערדלאָוו, א. שיינין; פֿון נומ. 158 (1 סענטיאַבר) איז „דער שטערן״ אַריבערגעטראָגן געוואָרן קיין וויטעבסק, וואו ער איז דערשינען ביזן 13־טן אַוו־גוסט 1920, אַלס „אָרגאַן פֿון וויטעבסקער גובקאָם פֿון דער רוסלענדער קאָמוניסטישער פּאַרטיי און פֿון וויטעבסקער ראַיאָנעם סעקרעטאַריאַט פֿון די אידישע קאָמוניסטישע סעקציעס״, רעד.: רעדאַקציאָנס־קאָלעגיע, דרוקעריי פֿון וויטעבסקער אידישן קאָמיסאַריאַט. 2. זייטן; אין זעלביקן כוידעש איז „דער שטערן״ ווידער אַריבערגעפֿירט געוואָרן קיין מינסק, וואו ער איז דערשינען אַלס „אָרגאַן פֿון צענטראַל־ביוראָ פֿון דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי (באָלשעוויקעס) און פֿון הויפּט־ביוראָ פֿון די אידישע סעקציעס אין ווייסרוסלאַנד״; דער לעצטער נומ. 89 (596) אַרויס דעם 20־טן אַפּרעל 1921].

92. **שול און לעבן.** חודש־זשורנאַל. אָרגאַן פֿון אידישן דעמאָקראַטישן לערער־פֿאַרבאַנד. בילדונגס־סעקציע ביי דער „קולטור־ליגע״. אויסגאַבע פֿון „קולטור־ליגע״. קיעוו. זעצעריי „אידישער פֿאָלקס־פֿאַרלאַג״. דרו־קעריי „ראַבאָטניק״. 64 זייטן (25×17). פּרייז 14 רובל.

[נומ. 1 דערשינען דעם 1 דעקאַבר 1918; נומ. 10—11—מאַרט־אַפּרעל 1920].

93. **ביולעטען פֿון קיעווער קאָאָפּעראַטיווען געגענד־פֿאַרבאַנד.** אַ מאָנאַטליכע צייטשריפֿט, געווידמעט די אינטערעסן פֿון דער אידי־שער קאָאָפּעראַציע. קיעוו. רעד.: ל. זאַק. אַרויסג.: קיעווער קאָאָפּע־

ראטיִווער געגענד-פֿארבאנד. זעצעריי „אידישער פֿאָלקס-פֿארלאג". דרו-
קעריי „ראבאָטניק". 32 שפאלטן (25×18). א נומער איִן איינצעלפֿאַר-
קויף 1 רובל.

[נומ. 1—דעקאבר 1918, נומ. 3—פֿעווראל 1919].

94. דער טייוועל. א סאטיריש-הומאָריסטישע צייטונג. ערשיינט ווען עס
פֿארוויִלט זיִך איִן מיִנסק. צוזאַמענגעשטעלט פֿון אילה שאחר. 8 זייטן
(36×22). פרייז 10 קאָפּ. (אָהן א שפאס).

[דערשיִנען אָן אַ דאַטע אָנהויב 1918, ערעוו דער דייטשישער אָקופּאַציע].

95. צום אָנדיינק פון בער באָראָכאָוו. (שטריכן און זכרונות וועגן
זיין לעבן און ארבעט) געבוירן איִן 1881, געשטאָרבן דעם 4 דעקאַבר
1917 יאָר, אויסגאבע פֿון דרום-מערב'דיִגן געגנד-קאָמיִטעט פֿון דער
י. ס. ד. א. פּ. פועלי ציון. קיִעוו. תרע"ח. זעצעריי פֿון דער איד. ס.
ד. ארב. פּ. (פועלי ציון). געדרוקט בא ח. גלאַובערמאן 32 שפאלטן
(32×24). פרייז 1 רובל.

[.די גאַנצע האַכנאָסע געהט אַף באָראָכאָווס פֿאָנד"].

96. די פראָפעסיענעלע וועלט. אָרגאַן פֿון אלאוקראיִניִשן ראט פֿון די
פראָפעסיאָנעלע פֿאריינען. קיעוו. רעד.: ד. שליאָסבערג. ארויסג.: אוקר.
צענטר. ראַט. דרוקעריי פֿון מ. ח. בריסקער און א. ע. טשערניאַק.
24 שפאַלטן (31×23). פרייז 1 רובל.

[סאָף 1918 דערשינען 2 נומ. אָן דאַטעס].

97*. תשרי. ליטעראַריש-געזעלשאַפטליכע בלעטער צום נייעם יאָר. קיִעוו.
פֿאַרלאַג „עתיד".

[דערשינען 1 נומער הארבסט 1918].

.1919

דער וועקער, זע נומ. 14.
פֿאָלקס-צייטונג, זע נומ. 25.
נייע צייט, זע נומ. 26.
נייע לעבן, זע נומ. 42.
דאָס פרייע וואָרט, זע נומ. 56.
דאָס נייע וואָרט, זע נומ. 74.
דער אמת, זע נומ. 79.
קולטור און בילדונג, זע נומ. 81.
דער שטראַל, זע נומ. 83.
דער פרייער אַרבעטער, זע נ. 87.
דער קאָמוניסט, זע נומ. 90.
דער שטערן, זע נומ. 91.
שול און לעבן, זע נומ. 92.

98. דער רויטער אמת. אָרגאַן פֿון צענטראַל-קאָמיִטעט פֿון דער לעט-
לענדיִשער קאָמוניִסטיִשער פאַרטיי. ערשיינט פֿאָרלויפיִק דיִנסטיִק, דאָ-
נערשטיִק און שבת. ריִגע. רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע (יידן-קאָמו-
ניִסטן), אַרויסגעבער: צ. ק. ס. ד. פֿון לעטלאַנד. דרוקעריי פֿון אל.
לעוויִן. 4 זייטן (35×26). פרייז 15 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשיִנען דעם 13 יאַנואַר 1919; פֿון נומ. 37 אַרויסג.: צ. ק. פֿון דער קאָמו-
ניסטישער פאַרטיי פֿון לעטלאַנד; נומ. 56 (לעצטער) אַרויס דעם 23-טן מאי 1919].

99. **מעלדונגען פון דער צייטווייליגער אַרבעטער און פויע־רים ראַטן־רעגירונג פון ווייסרוסלאַנד.** ערשיינט אין מינסק 2 מאָל אַ וואָך אין 4 שפּראַכן. רעד.: אנטאָניקאָווסקי 4 זייטן [אין יי־דיש 1 זייט] (53×44) פרייז 50 קאָפּ.

[נומ. 1 דערשינען דעם 19 יאנוואר 1919; אַרויס 4—5 נומ. אין ווייסרוסיש, אידיש, פויליש און רוסיש].

100. **ביכער־וועלט.** קריטיש-ביבליאָגראַפישער זשורנאַל. קיעוו. רעד.-אַרויסג.: „קיעווער פאַרלאג“. (27×17). פרייז 3 רובל.

[נומ. 1 יאנואַר 1919; נומ. 4—5 (לעצטער) אַוגוסט 1919].

101. **פאָרויס.** 1-טע זאַמעלהעפט. אַרויסגעגעבן פון דערווייליקן הויפּט-קאָמיטעט פון דער פאַראייניקטער אידישער סאָציאַליסטישער ארבייטער-פאַרטיי פאַר ליטע און ווייסרוסלאַנד. ווילנע. רעד.: די רעדאקטיר-קאָלעגיע באַם הויפט-קאָמיטעט, 16 זייטן (29×21). פרייז 75 קאָפּ.

[נומ. 1 (איינציקער) יאנוואר 1919].

*102. **אונזער וואָכנבלאַט.** אָרגאַן פון די בונדיסטן-קאָמוניסטן. באָברויסק. רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע.

[נומ. 1 (איינציקער) דערשינען אין יאַנואַר 1919].

103. **די נייע וועלט.** אַ חודש-זשורנאַל. אַרויסגעגעבן פון דעם פאָלקס-קאָמי-סאַריאַט פאַר בילדונג אין ליטע. ווילנע. 154 זייטן (22×16). פרייז 5 ר.

[נומ. 1-2 יאנואר־פעוראַל; נומ. 3 (לעצטער) מאַרט 1919, אַרויסגעגעבן פון דעם פאָלק-קאָמיסאריאט פאַר בילדונג אין ליטע און ווייסרוסלאנד. דרוקעריי ב. א. קלעצקין].

104. **הילף.** חודש-זשורנאַל. גיט זיך אָפּ מיט די פראַגען פון הילף פאַר די קרבנות פון דער מלחמה. קיעוו. רעד.: אַ קאָלעגיע. אַרויסג.: דער אַל-אוקראַינישער צענטראַלער קאָמיטעט צו העלפן דער אידישער באַ-פעלקערונג, וואָס האָט געליטען פון דער מלחמה. זעצעריי „אידישער פאָלקס-פאַרלאַג“. דרוקעריי „ראַבאָטניק“. 78 שפאַלטן (27×17). פרייז 1 רובל.

[נומ. 1-2 (איינציקער) יאַנוואַר־פעוראַל 1919].

105. **די וועלט.** קיעוו. רעד.: מ. גראָסמאַן. אַרויסג. ש. גאָמעלסקי. דרו-קעריי „חרטון“. 4 זייטן (53×36). פרייז 4 רובל.

[טעגלעכע ציאָניסטישע צייטונג, נומ. 1 דערשינען דעם 2 פעוראַל 1919; אָפּן 6-טן נומער אָפּגעשטעלט דורך דער ראַטנמאַכט; פאַר די פאָליאקן ווידער אָנגעהויבן דערשיינען; נומ. 16-19 אַרויס דעם 23 אָקטיאַבר 1919].

106. **צייט־פראַגן.** אַ בונדישע וואָכנבלאַט. קיעוו. רעדאַגירט א. ליטוואַק. אַרויסג.: אַ גרופּע בונדיסטן. זעצעריי „אידישער פאָלקס-פאַרלאַג“. דרוקעריי „ראָבאָטניק“. 32 שפּאַלטן (28×18). פרייז 1 רובל.

[צייטשריפט פון די רעכטע בונדיסטן; נומ. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 19 פעוראל 1919 יאָר].

107. **דער אידישער קאָמוניסט.** אָרגאַן פון דער אוקר. קאָמונ. פאַרטיי (באָלשעוויקעס)—איד. סעקציע. ערשיינט צייטווייליג 2 מאָל אַ וואָך.

כאַרקאָוו. רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיע. אַרויסג.: איד. סעקציע ביים צ. ק. פון דער אוקר. קאָמונ. פּאַרטיי. דרוקעריי „קולטור". 4 זייטן (52×35). פּרייז 60 ק.

[נומ. 1 דערשינען דעם 5 מאַרט 1919; פון מאַי ארויס טעגלעך, אלס „אָרגאַן פון דער אידישער סעקציע ביי דעם כאַרקאָווער גובערניאַלן און שטאָטישן קאָמיטעט פון דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי (באָלשעוויקעס) אויף אוקראַינע"].

108. פרייהייט. אַ בונדיש זאַמל-ביכל. קיעוו. רעד.: ב. ספּיוואַק. זעצעריי „אידישער פאָלקס-פאַרלאַג". דרוקעריי „ראָבאָטניק". 38 שפּאַלטן (28×18). פּרייז 1 רובל 25 קאָפּ.

[ציטשריפט פון די רעכטע בונדיסטן, נומ. 1 (איינציקער) דערשינען דעם 10-טן מאַרט, 1919 יאָר].

109. די פרייע וועלט. אַ קאָמוניסטישע וואָכענשריפט פאַר פּאָליטיק, ליטעראַטור און קולטור-פראַגן, רעדאַגירט פון נחום בוכבינדער און זרח גרינבערג. מינסק. 16 זייטן (22×15). פּרייז 1 ר.

[נומ. 1 דערשינען דעם 14 מארט 1919; נומ. 4-5 אָן אַ דאטע, געווען נאָך א נומ. 6].

110. פאָלקסבילדונג. צוויי-וועכנטליכער זשורנאַל פאַר פראַגן פון בילדונג און קולטור. אַרויסגעגעבן פון דעם צענטראַלן בילדונגס-קאָמיסאַריאַט פאַר ליטע און ווייסרוסלאַנד. ווילנע. 32 זייטן (23×15). פּרייז 1 רובל.

[נום. 1 דערשינען דעם 21 מארט; נום. 2 (לעצטער) דעם 4 אפּרעל 1919; פון נום. 3 געווען אָפּגערדרוקט נאָר דער ערשטער בויגן]

111. ביולעטען פון דער צענטראַלער פּאַלעסטינער קאָמיסיע באַ דער אידישער סאָציאַל-דעמאָקראַטישער אַרבייטער פּאַרטיי (פּויעלי ציון) אין ראַטן-רוסלאַנד. מינסק. רעדאַקציע-קאָלעגיע: מ. באַרנהאָלץ און ה. שיינאָוו. דרוקעריי פון „פּועלי ציון". 16 זייטן (28×21).

[נום. 1 דערשינען דעם 6 אפּרעל 1919].

112. די קאָמוניסטישע שטימע. אָרגאַן פון מינסקער ביוראָ פון הויפּט-קאָמיטעט און מינסקער שטאָטישער קאָמיטעט פון דעם אידישן קאָמוניסטישן פאַרבאַנד. מינסק. רעד.: רעדאַקציאָנס-קאָלעגיום. אַרויסג.: מינסקער ביוראָ פון הויפּט-קאָמיטעט און שטאָטישער קאָמיטעט פון דעם אידישן קאָמוניסטישן פאַרבאַנד. דרוקעריי פון דער אידישער קאָמוניסטישער פּאַרטיי אין ווייסרוסלאנד. 4 זייטן (47×33). פּרייז 30 ק.

[טעגלעכע צייטונג. נום. 1 דערשינען דעם 8 אַפּרעל. נום. 28 (לעצטער) דעם 15-טן מאַי 1919 יאָר].

113. גרינינקע בוימעלעך. אַרויסגעגעבן פון פאָלק-קאָמיסאַריאַט פאַר בילדונג אין ליטע און ווייסרוסלאנד. ווילנע. 24 זייטן (26×18). פּרייז 1 ר. 50 קאָפּ.

[נום. 1—אַפּרעל 1919].

